# Festa Santa Marija 2011

“Bħal ġebel ħaj,
inbnew f’dar spiritwali”
(I Pt. 2,5)




Festi Solenni f’ġieħ Santa Marija Patruna tad-Djoċesi t’Għawdex u Patruna Speċjali tal-Gżejjer Maltin f’għeluq it-III Ċentinarju mill-ftuħ u t-tberik tal-knisja ġdida tal-Matriċi u Kolleġġjata, illum Santwarju u Katidral ta’ Għawdex, fejn tinsab meqjuma b’imħabba liema bħalha

1711 - 14 t’Awwissu - 2011



**« ... this magnificent Cathedral dedicated to the Assumption of Our Lady into Heaven. This Mother Church of Gozo... »**

H.H. John Paul II
26.05.1990
Gozo Cathedral Church, Malta

---

**« Il-Katidral huwa Omm il-Parroċċi tad-Djoċesi »**

L-E.T. Mons Mario Grech
15.08.2009
Katidral ta' Għawdex, Malta



**IL-KWINDIĊINA TA' SANTA MARIJA**

## IS-SIBT 30 TA' LULJU

**Ftuħ tal-Kwindiċina ta Santa Marija**
**"Bħal ġebel ħaj, inbnew f'dar spiritwali" (I Pt. 2,5)**

**7:30pm** Konċelebrazzjoni Pontifikali tal-ftuħ tal-kwindiċina, fil-Pjazza tal-Katidral, immexxija mill-E.T. Mons. Mario Grech, Isqof ta' Għawdex, bis-sehem tal-W.R. Kapitlu Katidrali, flimkien mal-Komunità Parrokkjali, f'għeluq it-300 sena mill-ftuħ u t-tberik tal-Matriċi – illum Katidral ta' Għawdex, iddedikata lil Santa Marija.

F'għeluq il-konċelebrazzjoni, Mons. Isqof jiftaħ mill-ġdid il-bieb tal-Katidral u jbierek il-Komunità preżenti billi jroxx l-ilma tal-Maghmudija. F'din l-okkażjoni tingħata tifkira ta' dawn il-festi lil dawk preżenti.

## IL-ĦADD 31 TA' LULJU

**L-Ewwel Jum  tal-Kwindiċina ta' Santa Marija**
**Jum iż-Żgħażagħ u Sportivi**

*Il-quddiesa tal-10.30am illum issir fl-10.00am.*

**10:00am** Marċ mill-Banda Ċittadina Leone miċ-ċentru parrokkjali sal-Katidral ta' Għawdex. Quddiesa minn Mons. Arċipriet Ġużepp Attard, animata minn Mario Caruana.

**11:00am** Ħruġ popolari tal-istatwa ta' Santa Marija min-niċċa, bis-sehem tal-Banda Leone. Issir il-ġabra speċjali tal-festa. Dun George Mercieca jaqra l-poeżija tal-okkażjoni.

**12:00pm** Quddiesa għaż-żgħażagħ u l-isportivi minn Fr Maximillian Grech. Quddiesa b'differenza għaż-żgħażagħ, l-għaqdiet tagħhom u dawk li jaħdmu magħhom. Fi tmiem il-quddiesa jiġu pprezentati t-trofej lill-plejers tal-S.K. Victoria Wanderers.





## IT-TNEJN 1 T'AWWISSU

**It-Tieni Jum tal-Kwindiċina**
**Il-Knisja hija Poplu ta' Alla**
**Jum il-Komunitajiet, Gruppi u Għaqdiet Soċjali**

**7.15pm** Quddiesa tal-kwindiċina bis-sehem tal-komunitajiet tan-Neo Katekumenali, Lectio Divina u Komunità Ewkaristika, flimkien mal-għaqdiet mhux governattivi (NGOs) fil-parroċċa bħal Scouts, korijiet u gruppi oħra li jaħdmu fil-qasam soċjali, filantropiku u kulturali. Imexxi Mons. Pawlu Cardona, Arċipriet, flimkien mal-Kapitlu tal-Kolleġġjata ta' San Ġorġ, Victoria.

## IT-TLIETA 2 T'AWWISSU

**It-Tielet Jum tal-Kwindiċina – Il-Knisja: Merħla waħda u ragħaj wieħed**
**Jum il-Benefatturi Ħajjin u Mejtin**

**7:15pm** Quddiesa tal-kwindiċina skont l-intenzjoni tal-benefatturi ħajjin u b'suffraġju tal-benefatturi u parruċċani li mietu matul din l-aħħar sena. Il-familjari ta' dawn l-għeżież tagħna huma mistiedna jattendu. Imexxi Mons. Carmelo Refalo, Arċipriet, flimkien mal-Kapitlu tal-Kolleġġjata ta' Marija Bambina, Xagħra.

## L-ERBGĦA 3 T'AWWISSU

**Ir-Raba' Jum tal-Kwindiċina – l-Erbatax-il Erbgħa ta' Santa Marija**
**Il-Knisja: id-dielja tal-Mulej**
**Jum is-Solidarjetà**

**7:15pm** Quddiesa tal-kwindiċina li fiha huma mistiedna l-persuni bi bżonnijiet speċjali, anzjani, persuni li jgħixu waħedhom, emigranti Rabtin, u immigranti extra-komunitarji residenti fir-Rabat, flimkien mal-bqija tal-komunità parrokkjali. Imexxi Mons. Jimmy Xerri, Arċipriet, flimkien mal-Kapitlu tal-Kolleġġjata ta' San Pietru u San Pawl, Nadur. Wara l-quddiesa, il-parruċċani tagħna joffru l-ħin u r-riżorsi tagħhom b'solidarjetà ma' dawn ħutna fl-organizzazzjoni ta' agape (festin fratern) fil-pjazza tal-Katidral.



## IL-ĦAMIS 4 T'AWWISSU

**Il-Ħames Jum tal-Kwindiċina – Il-Knisja: Dar fejn jgħammar Alla**
**Jum il-Missjunarji tagħna**

**7:15pm** Quddiesa tal-kwindiċina b'talb u ġbir speċjali għall-missjonijiet ta' Fr Anton Grech (Gwatemala) u Fr Adeodato Schembri O.S.A. (Brażil). Imexxi Mons. Joseph Sultana, Arċipriet, u l-Kapitlu tal-Kolleġġjata tal-Viżitazzjoni tal-Madonna, Għarb.

## IL-ĠIMGĦA 5 T'AWWISSU

**Is-Sitt Jum tal-Kwindiċina**
**Il-Knisja: Komunità li tisma' tgħix u xxandar il-Kelma t'Alla**
**Jum il-Familja**

**7:15pm** Quddiesa tal-kwindiċina li tiċċelebra d-don tal-familja nisranija. Għalhekk mistiedna l-koppji li żżewġu matul din l-aħħar sena u dawk li qed jiċċelebraw xi anniversarju speċjali, (10, 20, 25, 30, 40, 50, 60 sena) il-ġenituri li kellhom xi tarbija matul din l-aħħar sena, u l-koppji li qegħdin jithejjew biex jiffurmaw il-familja tagħhom. Fi tmiem il-quddiesa, it-trabi jiġu ppreżentati lil Santa Marija. Imexxi Fr Paul Galea, O.F.M.



## IS-SIBT 6 T'AWWISSU

**Is-Seba' Jum tal-Kwindiċina**
**Il-Knisja tagħmel l-Ewkaristija; l-Ewkaristija tibni l-Knisja**
**Jum il-Komunitajiet Periferali tal-Parroċċa**

**7:15pm** Quddiesa tal-kwindiċina li fiha l-parroċċa tilqa' lill-komunitajiet tal-periferiji tar-Rabat u l-konfini tagħha, flimkien mal-eks-parruċċani u emigranti. Jikkonċelebraw ir-Retturi tal-Kappelli ta' Kana, ta' Santa Marta, tal-Oratorju u taċ-Ċawla u l-Gwardjani tal-Kapuċċini, ta' San Franġisk u ta' Sant'Wistin. Imexxi Fr Paul Galea, O.F.M. Il-parruċċani minn dawn il-komunitajiet huma lkoll mistiedna u mħeġġa jattendu. L-aħwa ta' Mons. Salvinu Scicluna se jippreżentaw bosta rigali ta' valur fosthom żewġ kalċijiet tal-fidda lill-Mużew tal-Katidral tagħna.

## IL-ĦADD 7 T'AWWISSU

**It-Tmien Jum tal-Kwindiċina – M'hemmx Knisja mingħajr Saċerdot**
**Jum is-Saċerdozju Kattoliku u l-Vokazzjonijiet**

**9:30am** Festa tal-Prima Messa – l-ewwel quddiesa solenni tas-saċerdot novell John Meilak. Il-Banda Leone twassal lis-saċerdot u l-familjari b'marċ mid-dar tal-familja fi Pjazza Savina sal-Katidral.

**10:30am** Konċelebrazzjoni solenni ta' radd il-ħajr mis-saċerdot novell Fr John Meilak. Jinseġ l-omelija Mons. Joe Vella Gauci.

*Il-quddiesa ta' 12pm ssir fl-Annexe tal-Katidral. Il-quddies filgħaxija jkun bħas-soltu fil-5pm, fis-6pm u fis-7.15pm.*

## IT-TNEJN 8 T'AWWISSU

**Id-Disa' Jum tal-Kwindiċina – Il-Knisja hija t-Tempju t'Alla**
**Jum it-Tfal u l-Abbatini**

**7:15pm** Quddiesa tal-kwindiċina għat-tfal kollha u l-ġenituri tagħhom. Matul il-quddiesa ssir il-vestizzjoni tal-abbatini ġodda u jiġu ppreżentati l-abbatini li ħadu l-ilbies tagħhom aktar kmieni matul din is-sena. Imexxi Fr Anthony Mario Saliba.

**8:15pm** Attività kbira għat-tfal kollha madwar iċ-Ċittadella.

## IT-TLIETA 9 T'AWWISSU

**L-Għaxar Jum tal-Kwindiċina – Il-Knisja hija l-Ġisem ta' Kristu**
**Jum il-Parroċċa tal-Katidral u s-Soċjetà Filarmonika Leone**

**7:15pm** Quddiesa ta' Radd il-Ħajr bil-parteċipazzjoni tal-fergħat kollha tal-Parroċċa tal-Katidral u s-Soċjetà Filarmonika Leone. Imexxi l-konċelebrazzjoni Mons. Ġużepp Attard, Arċipriet. Fr Vincent Pavia, Direttur Spiritwali tas-Soċjetà Leone jagħmel l-omelija. Jieħdu sehem il-korijiet parrokkjali Chorus Ecclesiae Cathedralis u l-Cathedral Youth Choir taħt id-direzzjoni ta' Colin Attard.

**9:00pm** Leone Band in Concert – festa edition; Programm Mużikali fi Pjazza Savina mill-Banda Leone, taħt id-direzzjoni ta' Colin Attard. Jiġi esegwit l-innu l-kbir Per La Festa Di Maria Assunta In Cielo (1913) ta' Orlando Crescimanno.

## L-ERBGĦA 10 T'AWWISSU

**Il-Ħdax-il Jum tal-Kwindiċina – il-Ħmistax-il Erbgħa ta' Santa Marija**
**Il-Knisja: komunità li titlob, tishar u tfaħħar lill-Mulej**
**Nishru fil-Velja ta' Santa Marija**



**8:00pm** Velja ta' Talb fil-Pjazza tal-Katidral bi tħejjija għas-Solennità tal-Assunta.

*Illum ma ssirx il-quddiesa tas-7.15pm*

## IL-ĦAMIS 11 T'AWWISSU

**It-Tnax-il Jum tal-Kwindiċina**
**L-Ewwel Jum tat-Tridu**

**10:00am** Quddiesa tat-tridu ta' Santa Marija għat-tfal minn Fr Anthony Mario Saliba. Jingħataw rigali tal-okkażjoni lit-tfal.

**6:30pm** Kant solenni tat-talba tal-għasar mill-W.R. Kapitlu u Kurunella
**7:00pm** Konċelebrazzjoni solenni tat-tridu b'radd il-ħajr l'Alla fil-25 Anniversarju Saċerdotali, preseduta minn Fr Victor Vella, flimkien ma' Fr Raymond Vella. Mistiedna s-saċerdoti Għawdxin li qed jiċċelebraw magħhom dan l-anniversarju. Jinseġ l-omelija Mons. George Bezzina.
**8:00pm** Antifona u Barka Sagramentali minn Mons. Ġużepp Farrugia.

**9:30pm** Marċ mill-Banda Viżitazzjoni (Għarb) mill-Każin tal-Banda Leone lejn Triq il-Kapuċċini, li jgħaddi minn Triq Sir Luigi Camilleri u Triq Mro Dirjanu Lanzon.
Il-Banda Leone titlaq b'marċ bl-istatwa ta' Santa Marija (2008) minn fuq iz-zuntier tas-Santwarju tal-Madonna tal-Grazzja, matul Triq il-Kapuċċini.

**12:00am** Il-marċ jintemm bit-tlugħ tal-istatwa ta' Santa Marija fuq il-pedestall monumentali quddiem il-Każin tal-Banda Leone bil-kant tal-innu marċ u n-nar tal-ajru.

## IL-ĠIMGĦA 12 T'AWWISSU
**It-Tlettax-il Jum tal-Kwindiċina**
**It-Tieni Jum tat-Tridu**

**10:00am** Quddiesa tat-tridu ta' Santa Marija għat-tfal minn Fr Anthony Mario Saliba. Jingħataw rigali tal-okkażjoni lit-tfal.

**6:30pm** Kant solenni tat-talba tal-għasar mill-W.R. Kapitlu u Kurunella.
**7:00pm** Konċelebrazzjoni solenni tat-tridu b'radd il-ħajr l'Alla fl-okkażjoni tal-ordinazzjoni saċerdotali mis-saċerdot novell Krystof Buttigieg (Qala). Jinseġ l-omelija Mons. George Bezzina.
**8:00pm** Antifona u Barka Sagramentali minn Mons. George Tabone.

**9:30pm** Marċ mill-Banda Leone u l-Banda Beland (Żejtun, Malta) minn Pjazza Savina lejn Triq Mons. Lwiġi Vella, Triq Gedrin u Triq Sant'Ursola. Lura fi Pjazza Savina, il-marċ brijuż biż-żewġ baned jidħol Pjazza Indipendenza u jinżel Triq ir-Repubblika.
**12:00am** Il-marċ jintemm quddiem il-każin, bid-daqq tal-innu marċ u marċi brijużi, ikkumplimentat minn spettaklu tan-nar tal-ajru.

## IS-SIBT 13 T'AWWISSU
**L-Erbatax-il Jum tal-Kwindiċina**
**It-Tielet Jum tat-Tridu**

**10:00am** Quddiesa tat-tridu ta' Santa Marija għat-tfal minn Fr Anthony Mario Saliba. Jingħataw rigali tal-okkażjoni lit-tfal.

**6:30pm** Kant solenni tat-talba tal-għasar mill-W.R. Kapitlu u Kurunella
**7:00pm** Konċelebrazzjoni solenni tat-tridu immexxija minn Fr Franz Refalo. Jinseġ l-omelija Mons. George Bezzina.
**8:00pm** Antifona u Barka Sagramentali minn Mons. Joseph Bezzina.

**9:30pm** Marċ mill-Banda Leone u l-Banda Santa Marija (Żebbuġ) minn quddiem iċ-ċentru parrokkjali tal-Katidal lejn Pjazza Indipendenza (It-Tokk). Marċ mill-Banda Prekursur (Xewkija) mill-Każin tal-Banda Leone lejn Pjazza Indipendenza (It-Tokk), segwit minn programm mużikali fuq il-planċier.
**10:00pm** Il-Banda Leone ssellem lix-xbieha ta' Santa Marija fuq iz-zuntier tal-knisja ta' San Ġakbu bid-daqq tal-innu marċ Lil Santa Marija Assunta u wara takkumpannja d-dimostrazzjoni solenni.

**12:30am** Id-dimostrazzjoni tintemm bit-tlugħ tal-istatwa ta' Santa Marija fuq il-pedestall fi Pjazza Indipendenza (It-Tokk) bil-kant tal-inni marjani u spettaklu ta' logħob tan-nar tal-ajru.

## IL-ĦADD 14 T'AWWISSU

**Il-Ħmistax-il Jum tal-Kwindiċina - Vġili tal-Għid tal-Assunta**
**Għeluq it-300 sena mill-ftuħ tal-knisja l-ġdida, illum il-Katidral (1711)**

*Il-quddies fil-Katidral illum ikun hekk: 4.45am, 5.45am, 6.45am, 8am, 9am, 10am, 12am, 5pm, 8pm.*

**8:00am** Konċelebrazzjoni mill-W.R. Kapitlu Katidrali bil-kant tat-Te Deum f'għeluq il-Kwindiċina ta' Santa Marija.
**10:00am** Quddiesa għat-tfal kollha tal-parroċċa u l-familji tagħhom minn Dun Michael Galea, Vigarju Parrokkjali.
**11:00am** Il-parata tat-tfal bil-bandiera tal-każin, bis-sehem tal-Banda Leone, mill-Katidral lejn il-każin tal-banda.
**12:00pm** Party għat-tfal u riċeviment tal-festa għall-mistednin tas-Soċjetà Leone fil-każin



**5:30pm** Marċ mill-Banda Leone bil-paljijiet taż-żwiemel, miċ-ċentru parrokkjali sal-Katidral. Skont it-tradizzjoni, il-paljijiet jitwaħħlu fit-tieqa tas-sagristija tal-Katidral għall-wiri.





**6:00pm** Il-Banda Leone ssellem it-Translazzjoni Pontifikali ta' Santa Marija waqt li l-Vampa Organisations jaħarqu s-salut minn fuq l-għolja ta' Gelmus.

**8:00pm** Konċelebrazzjoni Solenni f'għeluq is-36 anniversarju mill-inkurunazzjoni tal-kwadru titulari ta' Santa Marija (1975). Jippresiedi Mons. Ġużepp Attard, Arċipriet.

**9:30pm** Marċ trijonfali ta' lejlet il-festa, mill-Banda Leone u l-Banda Victory (Xagħra) li jibda bi spettaklu ta' nar quddiem il-Każin tal-Banda Leone u jimxi matul Triq ir-Repubblika b'sorpriżi u briju festiv.
Marċ mill-Banda San Girgor (Kerċem) minn Pjazza Katidral sa Pjazza Indipendenza (It-Tokk) fejn tesegwixxi programm mużikali taħt id-direzzjoni ta' Mro Mark Gauci.
**1:00am** Il-marċ jintemm fi Pjazza Savina. Il-Vampa Organisations jaħarqu l-logħob tan-nar tal-art mekkanizzat fi Triq Fortunato Mizzi.



## IT-TNEJN 15 T'AWWISSU
### Solennità tal-Għid tal-Assunta
### Jum Santa Marija

*Għall-pellegrini u devoti Marjani, il-quddies fil-Katidral illum ikun fl-4.15am, 5.00am, 5.45am, 6.30am, 7.15am, 8.00am, 9.00am (Pontifikal), 11.30am, 12.30pm u 5.00pm.*





Matul dan il-jum inħeġġukom iżżuru l-Wirja Agrarja ta' Santa Marija li din is-sena se ssir fil-Kumpless Skolastiku Ninu Cremona fi Triq Fortunato Mizzi.

**8:45am** Wasla tal-E.T. Mons. Mario Grech, Isqof ta' Għawdex, u kant Pontifikali tat-Talba ta' Nofs il-Jum.

**9:00am** Konċelebrazzjoni Pontifikali Solenni mmexxija mill-E.T. Mons. Mario Grech, Isqof ta' Għawdex, flimkien mar-Rev.mu Kapitlu Katidrali, il-presbiterju parrokkjali u r-reliġjużi tal-Belt Victoria. L-assemblea liturġika tkun immexxija mill-E.T. Dr George Abela, il-President ta' Malta, flimkien mas-Sindku tal-Belt Victoria u l-Membri Parlamentari Għawdxin. Jiġi mogħti Ġieħ il-Parroċċa tal-Katidral. Fi tmiem il-Pontifikal, Mons. Isqof jagħti l-Barka Appostolika bl-Indulġenza Plenarja. Tiġi esegwita l-quddiesa Missa in Solemnitate Sanctae Mariae Assumptae ta' Mro Joseph Sammut.

**11:00am** Marċ brijuż fil-qalba tal-Belt Victoria bis-sehem tal-Banda 12th May (Ħaż-Żebbuġ, Malta) u l-Banda Unjoni (Ħal-Luqa, Malta).

**2:30pm** Tiġrijiet tradizzjonali u nazzjonali tal-bhejjem. Il-paljijiet jitqassmu mill-Onor. Giovanna Debono, Ministru għal Għawdex u minn Dr. Samuel Azzopardi, Sindku tal-Belt Victoria, fil-Barrakka fi Triq ir-Repubblika.

**5:00pm** Quddiesa minn Mons. Pawl Cardona, Arċipriet tal-Parroċċa ta' San Ġorġ (Victoria).

**6:00pm** Kant Solenni tat-II Għasar mir-Rev.mu Kapitlu Katidrali.
Marċ mill-Banda Ċittadina Leone miċ-Ċentru Parrokkjali sal-Katidral.
**6:15pm** Marċ mill-Banda Victory (Xagħra) miċ-Ċentru Parrokkjali sal-Katidral.

**7:00pm** Ħruġ tal-Purċissjoni Pontifikali bl-istatwa devota u artistika ta' Santa Marija bis-sehem tar-Rev.mu Kapitlu u Kleru mmexxija minn Mons. Ġużepp Attard, Arċipriet tal-Katidral. Il-Banda Ċittadina Leone ssellem bl-innu Warda Sbejħa tar-Rebbiegħa ta' Colin Attard mal-ħruġ tal-istatwa, u wara tesegwixxi l-innu immortali Per La Festa Di Maria Assunta In Cielo (1913) tas-Surmast Orlando Crescimanno fuq versi tal-Professur Ramiro Barbaro di San Giorgio. Wara, il-Banda Ċittadina Leone takkumpanja l-purċissjoni bid-daqq tal-marċi reliġjużi.



**8:00pm** Marċ minn quddiem il-Każin tal-Banda Leone sal-Pjazza tal-Katidral mill-Banda San Ġużepp (Għajnsielem) fejn tesegwixxi programm mużikali taħt id-direzzjoni ta' Mro Sunny Galea.

**8:30pm** Programm Mużikali fi Pjazza Indipendenza mill-Banda Victory (Xagħra) taħt id-direzzjoni ta' Mro Joe Galea.

**10:00pm** Spettaklu meraviljuż u singulari ta' logħob tan-nar tal-ajru minn fuq l-għolja ta' Gelmus koordinat mill-Vampa Organisations.

Tislima mill-poplu Għawdxi kollu, flimkien mal-Maltin u l-barranin miġbura fiċ-Ċittadella, lill-Assunta fid-dħul solenni u devot tagħha fil-Katidral ta' Għawdex bil-kant tal-Ave Maria, flambouex wara l-Barka Sagramentali lill-folla preżenti fil-Pjazza tal-Katidral mis-Saċerdot Novell Fr John Meilak.

**11:30pm** Marċ tal-aħħar mill-Banda Ċittadina Leone, mill-Pjazza tal-Katidral għal Pjazza Indipendenza (it-Tokk).

## IT-TNEJN 22 T'AWWISSU

**Jum ta' Radd il-Ħajr**
**Solennità ta' Marija Sultana tal-ħolqien kollu.**

**7:15pm** Quddiesa ta' Radd il-Ħajr minn Mons Arċipriet fejn tingħata evalwazzjoni ta' dawn il-Festi. Jieħdu sehem il-korijiet parrokkjali. Dħul tal-istatwa ta' Santa Marija fin-niċċa fost il-kant tal-innijiet Marjani.

## NOTAMENTI:

Għall-morda fi djarhom
Matul il-kwindiċina, is-saċerdoti tagħna se jqaddsu lill-morda fid-djar tagħhom, u fejn ikun hemm il-ħtieġa, jamministraw il-Griżma tal-Morda. Dawk li jixtiequ jirċievu t-Tqarbin Imqaddes fi djarhom, huma ġentilment mitluba jkellmu lil xi saċerdot jew l-Uffiċċu Parrokkjali.

Quddies u Sagramenti
Matul il-Kwindiċina, il-Kapitlu Katidrali jiċċelebra quddiesa fis-7am. Nhar ta' Ħadd, din tkun fid-9am.
F'jum Santa Marija, il-quddies jibda mill-4.15am u jkun kull tliet kwarti sat-8am, Pontifikal fid-9am u quddies fil-11.30am, 12.30pm u 5pm. Ejjew ma nieħdux sehem fl-attivitajiet kollha u nħallu barra s-Sagramenti. Id-devoti awtentiċi u n-nies tal-festa għandhom iħossu l-bżonn li jersqu bis-sinċerità għas-Sagramenti tal-Qrar u t-Tqarbin.

**TRASPORT**
Il-parroċċa tkompli tgħin lill-membri tagħha bil-provediment tat-trasport għat-tfal u l-anzjani kuljum fis-6.30pm. Min ikun jeħtieġu, huwa ġentilment mitlub jinforma lill-uffiċċju parrokkjali.

**MUŻIKA**
Il-mużika tat-Tridu u tal-jiem tal-festa tkun taħt it-tmexxija ta' Mro Colin Attard, Maestro di Cappella bis-sehem tas-Solisti, tal-Chorus Ecclesiae Cathedralis u l-orkestra tal-kappella Katidrali. Fil-jiem tat- Tridu jiġi esegwit l-Innu O Prima Virgo ta' Ġanni Vella u l-Antifona Hodie Maria Virgo (1842) ta' Cesare Vassallo,
**L-Ewwel Jum tat-Tridu:** Tiġi esegwita l-quddiesa Messa Papa Giovanni XXIII ta' Joseph Vella. Jieħdu sehem is-solisti Rita Dimech (Sopran), Rev. Joseph Calleja (Tenur) u Noel Galea (Baxx).
**It-Tieni Jum tat-Tridu:** Tiġi esegwita l-quddiesa Gratia Plena ta' Licinio Refice. Jieħdu sehem is-solisti Rita Dimech (Sopran), Marie Therese Vassallo (Mezzo-Sopran), Charles Vella Zarb (Tenur) u Noel Galea (Baxx).
**It-Tielet Jum tat-Tridu:** Tiġi esegwita l-quddiesa Missa Brevis in honorem Joannis Pauli II ta' Colin Attard. Jieħdu sehem is-solisti Rita Dimech (Sopran), Marie Therese Vassallo (Mezzo-Sopran), Charles Vella Zarb (Tenur), Noel Galea (Baxx) u Annabelle Zammit (Treble).






Pontifikal nhar Santa Marija: Tiġi esegwita l-quddiesa Missa in solemnitate Sanctae Mariae Assumptae u Magnificat ta' Joseph Sammut, l-innijiet Warda Sbejħa tar-Rebbiegħa u Is-Sultana tal-Paċi ta' Colin Attard u l-antifona Hodie Maria Virgo (1842) ta' Cesare Vassallo. Jieħdu sehem is-solisti Rita Dimech (Sopran),



Marie Therese Vassallo (Mezzo-Sopran), George Saliba (Tenur) u Noel Galea (Baxx).

Fil-jiem tal-Kwindiċina l-Chorus Ecclesiae Cathedralis ikun taħt it-tmexxija ta' Mro Colin Attard u l-Cathedral Youth Choir ikun taħt it-tmexxija ta' Matthew Sultana.

Fid-9 u fil-15 t'Awwissu, il-Banda Ċittadina Leone tesegwixxu l-innu Per La Festa Di Maria Assunta In Cielo (1913), l-eqdem innu l-kbir li għadu jeżisti u jindaqq fil-festi Għawdxin, kompożizzjoni tas-surmast Orlando Crescimanno fuq versi tal-Prof. Ramiro Barbaro di San Giorgio bis-sehem tal-Chorus Ecclesiae Cathedralis, il-Cathedral Youth Choir, it-Tenur Charles Vincenti u l-Baritonu Alfred Camilleri, taħt id-direzzjoni ta' Mro Colin Attard.

**XANDIR**

Għal ħutna l-emigranti u dawk kollha li għal xi raġuni ma jistgħux ikunu preżenti għall-funzjonijiet u ċelebrazzjonijiet esterni, il-festa ta' Santa Marija, flimkien ma' programmi oħra ta' attwalità, storja, kultura u fidi, tkun imxandra fuq Radju Katidral – 90.9fm stereo. Xi funzjonijiet ikunu wkoll live streamed fuq l-internet fuq is-sit www.radjukatidral.com. Ritratti, kontribuzzjonijiet fil-kitba u informazzjoni oħra jinstabu wkoll fuq is-sit tal-internet www.leone.org.mt.

**IT-TIFKIRIET TAL-FESTA**

Il-festa ta' Santa Marija tibqa' ħajja fit-tifkiriet li ħafna għaqdiet u fergħat joħorġu b'numri limitati, ħafna drabi b'interess partikolari għall-kollezzjonisti. Fost dawn insibu l-Għid tal-Assunta mill-Parroċċa tal-Katidral u l-Ktieb Festa Santa Marija 2011 mis-Soċjetà Filarmonika Leone, is-CD tas-sett ta' marċi brijużi Festa Santa Marija 2011 mill-Banda Ċittadina Leone, programmi ta' tifkira mill-fergħat tal-festa u flokkijiet tal-festa. Barra milli jgħinu fil-finanzjament tal-festa, fihom infushom ikattru l-popolarità tal-festa u d-devozzjoni lejn Santa Marija.

**OPRI ĠODDA U RESTAWR**

**Mill-Parroċċa:**

Tkomplija tar-restawr tal-faċċata tal-Katidral

Bidu tal-proġett tas-sopraporta għat-titular ta' Santa Marija

Loppa ġdida tal-bellus għal-lampier il-kbir, maħduma u rrakkmata bl-idejn fid-deheb minn Raymond Agius

Restawr tal-vara devota ta' Ġesù Redentur minn Aaron Camilleri Cauchi

Kostumi ġodda għall-personaġġi ta' Erodi, Faragħun Eġizzjan, żewġ ċenturjuni Rumani, ċenturjun Lhudi, Aaron, Ġuda, Xmun iċ-Ċirinew u wliedu Xandru u Rufus, u l-Qassis il-Kbir Melkisedek, għall-purċissjoni tal-Ġimgħa l-Kbira

**Mis-Soċjetà Filarmonika Leone:**

Restawr tas-Sala tal-Kumitat Mons. Isqof Ġużeppi Pace, b'xogħol ta' tikħil, sistema tal-elettriku ġdida u restawr tal-affreski tas-seklu 20 minn Paul Falzon

Restawr tal-Bandalora l-oriġinali tas-70 Anniversarju mit-twaqqif tal-Banda Leone (1863-1933) bl-għajnuna ta' għadd ta' benefatturi

Restawr tal-istandard tal-Filarmonika Nazzjonali La Valette, b'donazzjoni ta' Dr Tonio Portughese

Tliet statwi life-size li jiffurmaw in-Nativitá għall-każin tal-Banda Leone, maħduma minn Manwel Grech

Xogħolijiet ta' rinovar fis-Sala tal-Kunċerti 29 t'April 1956, bi tqegħid ta' parquet, u tagħmir għall-faċilitajiet ta' żfin
Restawr tal-parti ċentrali tal-faċċata tal-każin fl-ewwel żewġ sulari
Tibdil ta' membrane fuq il-bejt ta' quddiem tal-każin

**Mill-Għaqda Armar Santa Marija:**
Erba' bandalori ġodda għat-Telgħa tal-Belt fuq disinn ta' Manwel Grech bi sfumar ta' Josef Camilleri
Restawr ta' żewġ kolonni antiki għat-Telgħa tal-Belt minn M'Angelo Grech, Gilbert u John Haber
Żewġ labardi maħduma fl-istainless steel minn Twanny Zammit
Żewġ pedestalli ġodda ġodda fi Pjazza Katidral maħduma minn M'Angelo Grech
Sett ta' sitt kolonni għall-brazzi fi Pjazza Savina, maħduma minn Raymond Zammit b'irħamar ta' Ian Paul Bajada
Sett ġdid ta' 12-il labarda għall-Pjazza Indipendenza (It-Tokk) maħduma fl-istainless steel minn Twanny Zammit
Xogħol ta' skultura, dekorazzjoni u rħamar fuq il-pedestalli tas-Santi Padri fi Pjazza Indipendenza (It-Tokk) fuq disinn ta' Manwel Grech
Żewġ pavaljuni tad-dawl ġodda għal Triq ir-Repubblika, maħduma minn Raymond Agius
Tkomplija tal-iskultura fl-injam fuq il-pedestall monumentali ta' Santa Marija quddiem il-każin tal-Banda Leone fi Triq ir-Repubblika

Maħruġ mill-Uffiċċju Parrokkjali tal-Katidral
Pjazza Katidral,
Ċittadella, Victoria VCT1822
Għawdex, Malta

(+356) 21554101
info@gozocathedral.org.mt

Maħruġ f'kollaborazzjoni mas-Soċjetà
Filarmonika Leone
info@leone.org.mt

Disinn: Philip Sultana
Stampar: Gozo Press, Għajnsielem

Dan il-programm huwa suġġett għal tibdil li jitħabbar fil-mezzi ta' komunikazzjoni tal-parroċċa: Bullettin tal-Ħadd, Radju Katidral, Sit tal-Internet u Avviżi fil-Quddies.

